# Расулуллахтын төөлөрү

Кусва: Пайгамбарыбыздын Жара жана Адба деп дагы аталган бул төөсү Бани Кушайр Кааб бин Рабиа бин Амирлердин же Хурайш бин Кабтардын жаныбарларынан болгон, Хазрети Абу Бакр аны төрт жүз дирхамга сатып алып, ошол баага Расулуллахка өткөзгөн. Хазрети Абу Бакрдын аны Пайгамбарыбызга белек катары бергендиги тууралуу да айтылат.

Пайгамбарыбыз Мединага Кусва менен хижрат кылган. Худайбийа умрасына да ошону менен барды. Меккени да ошону менен барып алды. Пайгамбарыбыз Кусваны жарышка салчу, эч кандай төө андан аша алчу эмес. Дегени менен, бир айыл адамы эки жашар төөсү менен жарышка катышып, андан озуп кетет.

Пайгамбарыбыз Вада ажылыгында Арафат хутбасын Кусванын үстүндө отуруп айткан. Кусва Хазрети Абу Бакрдын халифалыгы кезинде Баки мазаратына бош жеберилди. Ошол жерде жайылып жүрүп өзү өлүп калган.

Абу Жахлден олжо катары алынган төө:

Пайгамбарыбыз Бадрда Абу Жахлдин атактуу төөсүн баш колбашчысы акысы катарында алган болчу. Худайбийа умрасына чейин ошо төө менен дагы согушка чыкчу. Ал төөгө умра үчүн курмандык белгисин салды. Мушриктер жүз төө берип, аны алгылары келген. Пайгамбарыбыз: **“Эгер курмандык мал деп белгилебегенибизде тилектериңерди орундамак элем”,** - деди.

Саан төөлөр:

Пайгамбарыбыздын Зулжард жана Жамма деген жайыттарында жайылган Ханна, Самра, Урайс, Садийа, Багум, Йасира, Дабба деген жети төөсү болгон. Пайгамбарыбыздын үй-бүлөсү ошолордун күндө кечке саалынган эки идиш сүтү менен күн өткөрчү. Бирок, Пайгамбарыбыз кайтыш болгон кезде алардын эч кайсысы калган эмес эле.

# Пайгамбарыбыздын ыйык үйү

Пайгамбарыбыз Мединада мечитин салдырган кезде мечиттин жанына кирпичтен эки бөлмө салдырган, анын үстүнө курма жыгачы жана бутактары менен жаптырган.

Хазрети Айшанын бөлмөсүнүн эшиги мечитке барган жолго карачу. Хазрети Савда үчүн салынган бөлмөнүн эшиги мечиттин үчүнчү эшиги болгон Ал-и Осман эшигине карачу.

Пайгамбарыбыз башка аялдарды алгандан кийин бөлмөлөрдүн саны артты жана алар Хазрети Айшанын бөлмөсү менен кыбыла арасында, б.а, мечиттин чыгыш тарабында салынды. Бөлмөлөрдүн бир бөлүгү кирпичтен, бир бөлүгү таштан салынды.

Кээ бирлери курма бутактарынан (Багдат тибинде) жасалып, ылай менен сыланган жана төбөсү курма бутактары менен жабылды.

Хасан бин Абулхасан айтат: "Мен эр жеткен кезимде Расулуллахтын үйүнө кирип, колумду созгондо колум төбөсүнө жеткен болчу. Расулуллахтын бөлмөсүнүн бастырмасы соор багы же арча багынын үстүнө өрүлгөн кыл токумадан турчу".

Имам Бухаринин билдиргени боюнча: "Расулуллахтын үйүнүн эшиги халкасыз болуп, эшикти каккан адам саадактын учу менен какчу".

Мухаммед бин Хилал менен Атаул-Хорасани да Пайгамбарыбыздын жубайларынын бөлмөлөрүн көргөн, алардын курма бутактарынан жасалганын жана эшик катары кара кылдан пардалары болгонун айткан.

Давуд бин Кайстын көрүп айтуусу боюнча бөлмөлөрдүн эшиктен-эшикке чейин ар биринин туурасы 6-7 зира (бир зира 48 см) көлөмүндө, ичтен тереңдиги он зира болчу.

Хазрети Савда бөлмөсүн Хазрети Айшага осуят кылган. Хазрети Сафийанын бөлмөсүн кайтыш болгонго чейин туруу шарты менен валилери (өкүлү болгондору) жүз сексен же эки жүз миң дирхамга Муавия бин Абу Суфйанга саткан.

Халифа Абдулмаликтин Пайгамбарыбыздын жубайларына таандык бөлмөлөрүнүн мүлк кылынып мечитке кошулуу тууралуу буйругу Мединада окулган күнү адамдар көз жаштарын төгүп, мединалыктар пайгамбарыбыз кайтыш болгон күндөгүдөй көз жаштарын төгүшкөн эле.

Саид бин Мусаййад да: "Валлахи, алардын ошол калыбында калууларын катуу каалар элем. Медина калкынын жаштары жана Мединага сырттан келгендер Расулуллахтын кандай нерселер менен күн өткөргөндүгүн көрүп, адамдар мал-мүлктөрүн көбөйтүүгө жана ошолорго мактанууга кызыгышмак эмес эле", - деп бул жолдогу капасын билирген.

## Расулуллахтын вакфка салган мүлктөрү

Исламдагы алгачкы вакф Ухудда шейит болгон яхуди аалымы, абдан бай адам болгон Мухайрыктын Пайгамбарыбызга тапшырылуусун осуят кылган, Пайгамбарыбыз кабылдап, вакфка салган 1- Мисаб, 2- Сафийа, 3- Далал, 4- Хусна, 4- Бурка, 5- Аваф, 7- Машраба деген жети бакча болуп саналат.

Пайгамбарыбыздын Мединадагы фонддору жалпы Мухайрыктын буюмдарынан курулат. Ибн Хумайд айтат: "Халифа Омар бин Абдулазиз Мухайрыктын вакфка салган курма боолорунан курманын алып келүүсүн сураган эле. Бир табак курма алып келинди".

Омар бин Абдулазиз: "Абу Бакр бин Хазм мага мындай деп жазды: Бул курма Расулуллахтын кезинен калган курма багынан жана Расулуллах андан жечү", - деди дегенде: "Эй момундардын амири! Муну биздин арабызда үлүштө", - дедим. Үлүштөдү. Ар бирибизге тогуздан тийди.

Омар бин Абдулазиз: "Мен Медина башчысы катарында курма багына барганда курмасынан жедим. Андай даамдуу курма жеген эмесмин", - деди.

Амр бин Мухажир айтат: "Расулуллахтын буюмдары Омар бин Абдулазиздин жанындагы бир бөлмөдө турчу, өзү күндө барып көрүп турчу. Курайштыктардан келип жыйналгандарды да ошол бөлмөгө коюп, аларга карап: "Мына, Аллахтын силерди өзү аркылуу кадырлуу кылган адамдын мурасы", - дечү. Алар:

1. Бир даана курма жалбырагынан өрүлгөн төшөк,
2. Бир даана бети териден жасалган, ичи курма булалары менен толтурулган жаздык.
3. Бир даана чоңураак кыш табак.
4. Бир даана суу кесеси.
5. Бир даана кийим.
6. Бир даана кол тегирмен.
7. Бир даана жебе сооту.
8. Бир даана көрпө.

Бул көрпөгө Расулуллахтын башынын мубарек тери сиңген, андан керемет жыпар жыт чыкчу.

Омар бин Абдулазиз ооруган кезде ошонун суусу менен жуунуп, шифаа тапчу. Омар бин Абдулазиз мединалык табиин аалымы, имам, факих, мужтахид жана сүннөттү жакшы билген адам болгон. Энеси – Умму Асым бинти Асым бин Омар бин Хаттаб эле. Ал адилеттик менен такыбалыкта үлгү адам болгон.

Имам Шафии: “Хулафа-и рашидин бешөө: 1) Абу Бакр, 2) Омар, 3) Осман, 4) Али, 5) Омар бин Абдулазиз” (радыйаллаху анхум) дечү. Омар бин Абдулазиз адилеттикте Хазрети Омардын, такыбаалыкта Хасан-ул Басринин, илимде Имам Зухринин жолун карманган.

## Ислам дини

Ислам - Аллаху таланын Жабраил деп аталган периштеси аркылуу сүйүктүү пайгамбары Мухаммед алейхиссаламга жиберген, адамдарга дүнүйө жана акыретте ыракат жана бактылуу болууларын камсыз кылган эрежелер. Бардык жогору даражалар, пайдалуу нерселер Исламияттын ичинде. Эски диндердеги көрүнгөн-көрүнбөгөн бардык жакшылыктарды Исламият өз ичине жыйнаган. Бардык бактылуулуктар, ийгиликтер Исламда. Ал - жаңылбаган, адашпаган акылдар тарабынан кабыл кылына турган негиздер менен ахлактардан турат.

Жаратылышында кемчилик болбогон адамдар андан баш тартпайт, жек көрбөйт. Ислам дининин ичинде эч кандай зыян, сыртында болсо эч кандай пайда жок жана болушу да мүмкүн эмес. Исламияттын сыртында кандайдыр бир пайда издөө, закымдан суу күткөн сыяктуу. Исламият мамлекеттерди өнүктүрүүнү, адамдар-

дын руханий, дене жана пикир жагынан эркин жашоолорун камсыз кылууга чакырат. Аллаху тааланын буйруктарына урмат көрсөтүүнү жана бардык жандууларга мээримдүү болууну талап кылат.

Исламият – дыйканчылыкты, соода-сатык жана искусствону сөзсүз түрдө буйрук кылат. Илимге, техникага, индустрияга чоң маани берет. Адамдардын бири-бири менен жардамдашуусун, бири-бирине кызмат кылуусун каалайт. Өз кол астындагы адамдардын, балдардын, үй-бүлөнүн жана элдин акыларын жана башкаруу жолдорун үйрөтүүдө; өмүр сүрүп жаткан адамдардын, өткөн адамдардын, дүнүйөгө эми келе турган жандардын акылары менен жоопкерчиликтерин белгилөөдө. Ал - саадат-и дарайнды (дүнүйө менен акырет бактылуулугун) өз ичине жыйнаган.

Исламият адамдардын руханий жана материалдык жетиштүүлүк деңгелин эң толук түрдө камсыз кылуучу принциптерди алып келген. Адамдардын укуктары менен милдеттерин кең көлөмдө тартиптеген. Кыска кылып айтканда, Ислам дининин ыйман, ибадат, мунакахат (нике, үй-бүлө), муамалат (карым-катнаш), укубат (жаза) негиздери бар.

## Ыйман

Ыйман - Расул-и акрам саллаллаху алейхи васаллам хазиреттеринин Аллаху тааланын пайгамбары экендигине жана Анын тарабынан тандалган, кабар берүүчү наби экендигин туура билип, ишенип айтуу, Анын Аллаху таала тарабынын кыска билдиргендерине кыска, толук билдиргендерине толук ишенүү жана колдон келишинче калима-и шахадатты тили менен да айтуу. Бакубат ыйман мындай болот: оттун күйгүзө тургандыгына, жыландын чагып өлтүрө тургандыгына кандайча шексиз ишенген сыяктуу, Аллаху тааланы жана сыпаттарын улуу деп билип, Анын ыраазычылыгына жана дидарына умтулуп, азабынан качуу жана ыйманды мрамордун бетине жазылган жазуу сыяктуу көңүлгө бекем орноштуруу.

Шексиз-күмөнсүз ишенүүбуз керек болгон ыймандын алты шарты бар: Биринчиси – Аллаху тааланын важиб-ул-вужуд, чыныгы мабуд жана бардык нерселердин жаратуучусу экендигине ишенүү. Дүнүйө жана акырет ааламында болгон бардык нерсени материя-

сыз, замансыз жана теңдешсиз жоктон бар кылган бир гана Аллаху таала деп ишенүү. Бардык жогору даражалар, бардык кемел сыпаттар Ага гана таандык. Анда эч кандай кемчилик, эч кандай жаман сыпат жок. Каалагынан жасай алат. Жасагандары өзүнө же башкасына пайдалуу болуу үчүн эмес. Кандайдыр бир пайда көрүү үчүн жасабайт. Ошону менен катар бардык иштеринде дааналыктар, пайдалар, лутуфтар, ихсандар бар.

Кулдарына жакшы нерсени, пайдалуу нерсени берүүгө, кээ бирине сооп жазып, кээ бирин азаптоого мажбур эмес. Өзүнө каршы чыккандардын бардыгын Бейишке жиберсе, бул Анын жоомарттыгына жарашат. Моюн сунуп, ибадат кылгандардын бардыгын Тозокко жиберсе адилетине каршы болбойт. Бирок, мусулмандарды, ибадат кылгандарды Бейишке жибере турганын, аларга чексиз ниматтар, жакшылыктар бере турганын, ал эми капырларга Тозокто чексиз азап бере турганын убада кылган. Ал берген сөзүнөн кайтпайт. Бардык жандуулар ыйман келтирип, кулчулук кылса да Ага эч кандай пайдасы тийбейт. Бүткүл аалам капыр болуп, жолдон тайып, каршы чыкса да Ага эч кандай зыяны жок. Ширктен, куфурдан башка кандайдыр бир күнөө кылып, тобо кылбай өлгөн адамды кааласа кечирет. Кааласа кичине эле бир күнөө үчүн дагы азап берет. Капыр жана муртад болуп өлгөндөрдү эч качан кечирбей турганын, аларга чексиз азап бере турганын билдирген.

Мусулман жана ахли кыбыла (Каабаны кыбыла деп билген адам) болуп бирок, ишеними Ахли сүннөт ишенимине туура келбеген жана тообо кылбай өлгөн адамдар Тозокко ташталып азап көрсө да, мындай бидатчылар Тозокто түбөлүк калбайт.

Аллаху тааланы дүнүйөдө көз менен көрүү жаиз. Бирок, Эч ким көргөн эмес. Кыямат күнү махшар аянтында капырларга жана күнөөсү көп болгон мусулмандарга азабы жана ачуусу менен, салих мусулмандарга жакшылыгы жана көркөмдүгү менен көрүнөт. Мусулмандар Аллахты Бейиште жамал сыпаты менен көрүшөт. Ыйман келтирбегендер мындан куру калышат. Жиндердин да куру кала тургандыктары тууралуу кабар бар.

Аллаху таала үчүн күндүз-түн жана убакыт деген маселе жок. Аллаху таалада эч кандай мааниде эч кандай өзгөрүш болбой тургандыктан мурда мындай болгон, келечекте мындай болот деп айтууга болбойт. Аллаху таала эч бир нерсенин сүрөтүнө кирбейт. Эч

бир нерсе менен бирикпейт. Аллаху тааланын карама-каршысы, окшошу, шериги, жардамчысы, коргоочусу жок. Энеси, атасы, баласы, жубайы жок. Бардык адамдарга алардын жүрөк тамырынан да жакынырак. Бирок, Анын хазыр болуусу, бардык ааламдарды курчап туруусу, бирге жана жакын болуусу биз ойлогондой эмес. Анын жакындыгын аалымдардын илими жана зээни, олуялардын кашф жана мушахадасы аркылуу түшүнүүгө болбойт. Мунун сырын адамдын акылы тушүнө албайт. Аллаху таала заты менен сыпаттарында бир, эч биринде өзгөрүш, башка нерсеге айлануу деген сыяктуу нерселер болбойт.

Аллаху тааланын ысымдары чексиз. Миң бир ысымы бар деп айтылат. Б.а., ысымдарынан миң бирин адамдарга билдирген. Мухаммед алейхиссаламдын désininде алардын токсон тогузу билдирилген. Алар “асма-и хусна” деп аталат.

Ыймандын алты негизинин экинчиси – периштелерге ишенүү. Периштелер – дене, материя болуп саналат. Жеңил, назик, газдан да жеңил. Нурдан жаратылган, тирүү, акылдуу. Адамдардагы жамандыктар периштелерде жок. Алар бардык нерсенин сүрөтүнө кире алышат. Газдар суюктукка жана катуу затка айлана алганы, катуу затка айланганда бир формага кире алганы сыяктуу периштелер да сонун формаларга кире алышат. Периштелер улуу адамдардын денелеринен чыккан рухтар эмес. Христиандар периштелерди ошондой рухтар деп ойлошот. Энергия, кубат сыяктуу материясыз да эмес. Байыркы философтордун айрымдары ушундай пикирди карманышкан.

Периште (малак) - элчи, кабар берүүчү же кубат дегенди билдирет. Көпчүлүк түрү “малаика” деп айтылат. Периштелер бардык жандуулардан мурда жаратылган. Ошондуктан китептерге ыйман келтирүүдөн мурун периштелерге ыйман келтирүү керектиги билдирилди. Китептерге ишенүү пайгамбарларга ишенүүдөн мурун келет. Курани каримде да ишенүү керек болгон нерселердин ысымдары ушул тартип менен билдирилген.

Периштелерге мындайча ыйман келтирилет: Периштелер – Аллаху тааланын кулдары. Аллахтын шериги эмес. Периштелер Аллахтын кыздары эмес. Капырлар менен мушриктер ушундай деп ишенген. Аллаху таала периштелердин баарынан ыраазы. Алар Аллаху тааланын буйруктарына моюн сунушат. Күнө кылышпайт.

Аллахтын буйруктарына каршы чыгышпайт. Эркек жана ургаачы болуп бөлүнүшпөйт. Үйлөнүшпөйт. Балдары болбойт. Өмүр сүрүшөт (б.а., тирүү). Аллаху таала адамдары жарата турганын айткан кезде: **“Йа, Рабби! Жер бетинде бүлүк, тартипсиздик орнотуучу жана кан төгүүчү маклуктарды жаратасыңбы?”** – деген сыяктуу периштелердин залла деген суроолору алардын масум, күнөөсүз болууларына зыян тийгизбейт.

Жаратылгандардын ичинде эң көбү бул – периштелер. Алардын санын Аллаху тааладан башка эч ким билбейт. Көктөрдө периштелер ибадат кылбаган жер жок. Көктөрдүн бардык жери руку менен саждадагы периштелер менен толо. Көктөрдө, жерде, өсүмдүктөрдө, жылдыздарда, жандуу-жансыздарда, жамгыр тамчыларында, дарактардын жалбырактарында, ар бир молекулада, ар бир атомдо, ар бир реакцияда, ар бир иш-аракетте, бардык нерселерде периштелер аткаруучу милдеттер бар. Бүт жерде алар Аллаху тааланын буйруктарын орундашат. Алар Аллаху таала менен жараткандарынын ортосунда арачы болуп саналат. Айрымдары башка периштелердин башчысы болушу мүмкүн. Айрымдары адамдардын пайгамбарларына кабар алып келет. Айрым адамдардын көңүлүнө жакшы ой салат, андай ой “илхам” деп аталат. Айрымдарынын адамдардан, башка жаратылган маклуктардан кабары жок, Алар Аллаху тааланын дидарынын алдында эстеринен айрылган. Ар биринин белгилүү бир орду бар. Ошол орундарынан кетишпейт. Бейиш периштелери Бейиште. Алардын улусунун аты – **Рыдван.** Тозок периштелери **Забани** деп аталат. Алар өздөрүнө буюрулган милдетти Тозокто аткарышат. Деңиздин балыкка зыяны болбогондой, Тозоктун оту аларга зыян тийгизбейт. Тозок забанилеринин улуусу он тогуз даана. Эң чоңунун аты **Малик.**

Ар бир адамдын жакшылыгы менен жамандыгын, бардык иштерин жазуучу, экөө түндө, экөө күндүзү келүүчү төрт периште **Кираман катибин** же **Хафаза** периштелери деп аталат. Хафаза периштелеринин булардан башка экени туралуу да билдирилген. Оң жактагы периште сол жактагы периштенин башчысы жана жакшы иштерди жазат. Сол жактагы периште жамандыктарды жазат.

Кабырда капырлар менен күнөөкөр мусулмандарды азаптоочу периштелер жана сурак суроочу периштелер бар. Сурак суроочу периштелер **“Мункар жана Накир”** деп аталат. Мусулмандардан сурай тургандар **“Мубашшир** жана **Башир”** деп аталат.

Периштелер бири-биринен жогору болот. Эң жогорулары төртөө. Алардын биринчиси – **Жабраил** алейхиссалам. Анын милдети – пайгамбарларга вахи алып келүү, буйрук менен тыюуларды билдирүү. Экинчиси – “Сур” деген кернейди үйлөй турган **Исрафил** алейхиссалам. Сурду эки ирет үйлөйт. Биринчи үйлөгөндө Аллаху тааладан башка жандуу нерселердин бардыгы өлөт. Экинчи жолу үйлөгөндө бардыгы кайта тирилет. Үчүнчүсү - **Микаил** алейхиссалам. Анын милдети – арзанчылык, кымбатчылык, жут, молчулук, бардык нерселерди кыймылга келтирүү. Төртүнчүсү – **Азраил** алейхиссалам. Адамдардын рухун алуучу периште ушул периште. Ушул төрт периштеден кийин туруучу периштелер төрт топко бөлүнөт. **Хамала-и Арш** деп аталган периштелер төртөө. Кыяматта сегиз болот. Илахи хузурда (Аллахтын алдында) болгон периштелер **Мукаррабин** деп аталат. Азап периштелеринин чоңдору **Карубиян** деп аталат. Ырайым периштелери **Руханиян** деп аталат. Булардын бардыгы периштелердин жогорулары болуп саналат. Мусулмандардын салихтери менен олуялары периштелерден абзел жана жогору болушат. Периштелер күнөөкөр жана фасык мусулмандардан абзел болуп саналат. Ыймандын алты негизинин үчүнчүсү - Аллаху таала жиберген китептерине ишенүү. Аллаху таала бул китептерди периштелер аркылуу кээ бир пайгамбарлардын кулагына айтып, кээ бирине жазуу түрүндө жеткирсе, кээ бирин периштесиз угузуу жолу менен түшүргөн. Бул китептердин бардыгы Аллаху тааланын сөзү. Абадий (түбөлүк, соңу жок) жана азалий (башталышы жок) болгон сөздөр болуп, макулук эмес. Алар периштелердин же болбосо пайгамбарлардын сөздөрү эмес. Аллаху таала түшүргөн китептердин бардыгы хак жана туура.

Курани карим бардык китептерди насх кылган, алардын өкүмдөрүн жойгон. Курани каримде кыяматка чейин эч качан ката, унутулуу, көбөйүү жана кемчилик деген сыяктуу нерселер болбойт. Курани каримде мурдагы жана келечектеги бардык илимдер бар. Ошондуктан ал бардык китептерден жогорусу жана эң баалуусу. Расулуллах алейхиссаламдын эң чоң мужизасы – Курани карим болуп саналат. Бардык адамдар менен жиндер жыйналып, Курани каримдин эң кыска сүрөсү сыяктуу бир сөз айтууга аракет кылса, андай сөздү эч качан айта албайт.

Самави (асмандан түшүрүлгөн) китептердин бизге билдирилгендеринин саны жүз төрт. Мындан он сухуф адам алейхиссаламга, эллүү сухуф Шис (Шит) алейхиссаламга, отуз сухуф Идрис

алейхиссаламга, он сухуф Ибрахим алейхиссаламга түшүрүлгөндүгү белгилүү. Тоорат Муса алейхиссаламга, Забур Давут алейхиссаламга, Инжил Иса алейхиссаламга жана Курани карим Мухаммед алейхиссаламга түшүрүлгөн.

Ишенүү керек болгон шарттардын төртүнчүсү - Аллаху тааланын пайгамбарларына ишенүү. Аллаху таала пайгамбарларды адамдарга туура жолду көрсөтүү үчүн жиберген. Жаратылышы, мүнөзү, илими жана акылы жагынан пайгамбарлар замандаштарынын эң улуусу, жогорусу, кадырлуусу болушкан. Алардын эч кандай жаман кулк-мүнөзү, жаман кылыктары болгон эмес. Пайгамбарларда “исмат” деген сыпат болот. Алар пайгамбар болуудан мурда да, кийин да эч кандай күнөө кылышкан эмес. Пайгамбарларда пайгамбар экендиктери билдирилгенден кийин дүлөйлүк, сокурдук сыяктуу кемчиликтер болбойт. Ар бир пайгамбарда төмөндөгү жети сыпат бар экенине ынануу керек: **Аманат** (аманатка кыянат кылбоо), **сыдк** (чынчыл), **таблиг** (билдирүүчү), **адилдик** (адилеттүү), **исмат** (күнөөсүз), **фатанат** (акылдуулук), **амнул-азл** (пайгамбарлыктан чыкпайт).

Жаңы дин алып келген пайгамбарлар **“Расул”** деп аталат, адамдарга өзүнөн мурда келген динди насыйхат кылган пайгамбарлар **“Наби”** деп аталат. Аллахтын динине чакыруу ишинде Расул менен набинин аткара турган кызматтарында айырмачылык жок. Пайгамбарларга ишенүү – алардын бири-биринен ажыратпай, баарын тең алардын баарын садык, чынчыл экенине ишенүү дегенди билдирет. Алардын бирине гана ынанбаган адам алардын эч бирине ынанбаган болот.

Пайгамбардык касиетине көп эмгектенүү, көп ибадат кылуу, ачка калуу же азап тартуу аркылуу кол жеткизүү мүмкүн эмес. Жалгыз гана Аллаху тааланын тандоосу жана каалоосу менен болот. Адамдардын дүйнөдөгү жана акыреттеги иштери пайдалуу болушу үчүн жана зыяндуу иштерден сактанып, туура жолдо жүрүп, ырахатка жетүүлөрү үчүн пайгамбарлар аркылуу диндер жиберилди. Пайгамбарлар Аллахтын жолунда өзүнө душманчылык кылган заалым адамдардын келтирген зыяндарына, күлкү-мазактоолоруна карабастан, Аллахтын ынануу жана амал кылуу үчүн жиберген буйруктарын үгүттөөдө душмандарынан корккон эмес. Аллаху таала пайгамбарлардын чынчыл экенин көрсөтүү үчүн аларды

мужизалар менен колдогон. Бул мужизаларга эч ким каршы чыга алган эмес. Бир пайгамбарга моюн сунуп, ага ишенген адам ошол пайгамбардын үммөтү деп аталат. Кыямат күнү пайгамбарларга өз үммөттөрүнөн күнөөсү көп болгондорго шафаат кылууга уруксат берилет жана шафааттары кабыл болот. Үммөттөрүнөн аалым, салих, олуя болгондорго да шафаат кылууга Аллаху таала уруксат берет жана алардын шафаатын аллаху таала кабыл кылат. Пайгамбарлар алейхимуссалавату ват-таслимат кабырларында биз билбеген түрдө жашоодо. Кутту денелери топуракта чирибейт. Ошондуктан дагы хадиси шарифте: **"Пайгамбарлар кабырында намаз окушат",** – деп билдирилген.

Пайгамбарлардын көздөрү уйкуда болгону менен алардын көңүл көздөрү ачык болот. Пайгамбардык милдетин орундоодо жана пайгамбардык артыкчылыктары жагынан бардык пайгамбарлар бирдей. Жогоруда көрсөтүлгөн жети сыпат баарында бар. Пайгамбар пайгамбардык милдетинен чыгарылбайт, бошотулбайт. Олуялар олуялыгын жоготушу мүмкүн. Пайгамбарлар алейхимуссалавату ват-таслимат  адамдардын арасынан тандалат. Жиндерден, периштелерден жана аялдардан адамдарга пайгамбар болбойт. Жин менен периштелер пайгамбарлардын даражасына чейин көтөрүлө албайт. Пайгамбарлардын бири-биринен өзгөчөлөнүп турган жактары бар. Мисалы, үммөттөрүнүн көптүгү, элинин көптүгү, илиминин кеңири жайылгандыгы, мужизаларынын көп жана үзгүлтүксүз болушу сыяктуу өзгөчөлүктөр жагынан эң жогору турган Мухаммед алейхиссалам  болуп эсептелет. Улул-азм деп аталган пайгамбарлар калган пайгамбарлардан жогору жана расулдар да набилерден жогору болот.

Пайгамбарлардын анык саны белгилүү эмес. Алардын 124 миңден көп экендиги айтылат. Алардын ичинен 313 же 315и Расул. Алардын баарынын жогору болгон алтоо Улул-азм пайгамбарлар деп аталышат. **Улул-азм** пайгамбарлар: Адам, Нух, Ибрахим, Муса, Иса жана Мухаммед (алейхимуссалату вассалам).

Ибрахим алейхиссалам - халилуллах, б.а., Аллахтын адал досу. Анын жүрөгүндө Аллаху таалага болгон махабаттан башка эч нерсе жок эле. Муса алейхиссалам - калимуллах, анткени, ал Аллаху таала менен сүйлөшкөн. Иса алейхиссалам – рухуллах жана калиматуллах, анткени, анын атасы болгон эмес. Бир гана **"Бол"** деген

Аллаху тааланын буйругу менен энесинен дүйнөгө келген. Мындан башка Аллаху тааланын даанalыкка толо сөздөрүн угузуп, аларды адамдарга жеткизген.

Бардык жаратылыштардын жаратылуу себеби болгон жана адамзаттын эң жогорусу, эң урматтуусу, эң жакшысы болгон Мухаммед алейхиссалам – хабибуллах болуп саналат. Анын Хабибуллах экенин жана жогору даражасын көрсөтүүчү нерселер өтө көп. Ошондуктан дагы ага “жеңилди”, “кыйрады” деген сөздөр колдонулбайт. Мухаммед алейхиссалам Кыяматта эң биринчи кабырдан турат (тирилет). Бейишке баарынан мурда кирет. Көркөм мүнөзүн, ахлагын айтып же санап бүтүрүү мүмкүн эмес.

Кыямат күнү бардык пайгамбарлар анын туусунун көлөкөсүнүн астында болот. Аллаху таала ар бир пайгамбарга “Жараткандарымын ичинде жакшы көрүп, тандаган, хабибим Мухаммед алейхиссаламдын пайгамбар боло турган доорго жетсеңер, ага ыйман келтирип, жардам бергиле!” деп буюрду. Бардык пайгамбарлар дагы үммөттөрүнө ушуну осуят кылып, буюрду. Мухаммед алейхиссалам **Хатам-ул анбийа,** б.а., андан кийин эч кандай пайгамбар келбейт.

Ыйман келтирилүүсү зарыл болгон алты шарттын бешинчиси - акырет күнүнө ишенүү. Акырет адамдын өлгөн күнүнөн башталат. Кыяматтын аягына чейин уланат. Кыяматтын качан боло тургандыгы тууралуу бизге билдирилген эмес. Анын башталыш убактысын эч ким биле албайт. Бирок, Пайгамбарыбыз (алейхиссалам) бир нече белгилерин билдирген. “Хазрети Махди келет, Иса (алейхиссалам) асмандан Шамга түшөт. Дажжал чыгат. Йажуж – Мажуж деп аталган коом бардык нерсени талкалайт. Күн батыштан чыгат. Чоң жер титирөөлөр болот. Дин илимдери унутулат. Фасыктык, жамандык көбөйөт. Динсиз, адамгерчиликтен узак, ар-намыссыз адамдар бийликке келет. Аллаху тааланын буйруктарын аткарууга тыюу салынат. Бардык жерде харам иштер жасалат. Йеменден бир от чыгат. Асман жана тоолор майдаланып талкаланат. Күн менен ай карайат. Деңиздер бири-бирине аралашып, кайнап, суусу тартылат”.

Күнөө кылган мусулман “фасык” деп аталат. Ислам динине ишенбеген жана диндин буйруктарына маани бербеген адам “капыр” деп аталат. Фасыктар менен капырлардын бардыгы кабырда

азапка дуушар кылынат. Буга ишенүү керек. Өлгөн адам кабырга коюлгандан кийин биз билбеген түрдө тирилип, амалдарына жараша ырахатын көрөт же азап тартат. Мункер жана Накир деп аталган эки периштенин коркунучтуу адам кейпинде мазарга келип сурак сурай тургандыгы тууралуу хадистерде ачык айкын билдирилген. Кээ бир аалымдардын айтуусу боюнча кабыр суракатары кээ бир ишеним маселелеринен суралат, кээ бирлеринин айтуусу боюнча бир канча акаид маселесинен (ыйман маселесинен) суралат. Ошондуктан,балдарыбызга: "Раббиң ким? Диниң эмне? Кимдин үммөтүсүң? Китебиң эмне? Кыбылаң кайда? Ишеним жана амалда мазхабың кайсы?" – деген суроктардын жоопторун үйрөтүүбүз кажет. Ошол суроолорго дүйнөдө ахли сүннөт жолунда болбогондордун жооп бере албай тургандыгы **"Тазкира-и Куртуби"** китебинде жазылган. Жооп бергендердин кабыры кеңейип, ага Бейиштен бир терезе ачылып, Бейиштеги жерлери көрсөтүлөт. Периштелер ага жакшылык кылышат, кубанычтуу кабарлар айтышат. Туура жооп бере албай турган болсо, темир токмоктор менен урушат. Үнүн адамдардан жана жиндерден башка бардыгы угат. Кабыры тарайып, денесин кысат. Тозоктон бир терезе ачылып, Тозоктогу бара турган жерин көрүп, Сурак күнүнө чейин азап тартат.

Өлгөндөн кийин кайрадан тирилүүгө ишенүү – шарт. Эт менен сөөк чирип, топурак, газга айлангандан кийин, кайрадан жыйналып, рух денеге кирип, мазардан турат. Ошондуктан, бул убакыт **"Кыямат күнү"** деп аталат.

Жаратылган жандуулардын бардыгы **Махшар майданында** жыйналат. Ар бир адамдын амал дептери учуп ээсине келет. Аларды Аллаху таала жүзөгө ашырат. Ушулардын боло тургандыгы тууралуу Аллаху тааланын Расулу кабар берген. Анын айткандары туура. Алардын баары милдеттүү түрдө жүзөгө ашат.

Жакшы адамдардын амал дептерлери оң жагынан, жаман адамдардын амал дептерлери аркасынан же сол жагынан берилет. Жакшы, жаман, чоң, кичине, ачык, жашыруун кылынган бардык амалдар дептерге жазылган болот. Кираман катибин периштелери билбей турган иштер адам мүчөлөрүнүн билдирүүсү жана Аллаху тааланын билдирүүсү менен белгилүү болуп, бардык нерседен суракка тартылат. Махшарда Аллаху тааланын каалаган жашыруун нерсеси ачыкка чыгат. Периштелерден: **"Асманда, жерде**

**эмне кылдыңар?"** - деп, пайгамбарлардан: **"Аллаху тааланын буйруктарын анын пенделерине кандай жеткирдиңер?"** - деп, адамдардан: **"Пайгамбарларга кандай моюн сундуңар, милдеттериңерди кандай орундадыңар? Бири-бириңердин укуктарыңарды кандай коргодуңар?"** - деп суралат. Махшарда ыймандуу болуп, жакшылык кылган адамдар сый-урматка бөлөнүп, жамандык кылган адамдар оор азапка учурашат.

Аллаху таала каалаган ыймандуулардын күнөөлөрүн кечирүүсү мүмкүн. Аллахка шерик кошуу жана куфурдан башка бардык күнөөлөрдү кааласа кечирет. Кааласа кичинекей күнөөлөрдөн улам да азап берет. Мушрик жана капырларды эч качан кечирбей турганын билдирген. Китептүү, китепсиз капырлар, б.а., Мухаммед алейхиссаламдын бүткүл адамзаттын Пайгамбары экендигине ишенбеген, ал билдирген өкүмдөрдүн бирөөсүн болсо да жактырбаган адамдар ошол абалдары менен өлө турган болсо, сөзсүз түрдө Тозокто түбөлүк азап чегет.

Кыямат күнүндө амалдарды өлчөй турган, биз билбеген өлчөө куралы – **"Мизан"** (тараза) бар. Жер да, асман да бир тарабына бата тургандай өтө чоң болот. Сооп жагы жарык, Арштын оң жагында, Бейиш тарабында. Күнөө жагы караңгы, Арштын сол жагында, Тозок тарабында. Дүйнөдө жасалган иштер, айтылган сөздөр, ой-пикир, көз караштар ошол жерде көз менен көрүлө тургандай абалга келтирилет. Сооптуу иштер жарык, ал эми күнөөлөр караңгы, жийиркеничтүү түс алып, таразага тартылат. Бул тараза дүйнөдөгү таразага окшобойт. Оор жагы жогору көтөрүлөт. Жеңил жагы төмөн түшөт деп айтылган. Ахли сүннөттүн кээ бир аалымдары бир нече тараза болот деп айтышкан.

**Сырат көпүрөсү** болот. Сырат көпүрөсү Аллаху тааланын буйругу менен Тозоктун үстүнө курулат. Адамдардын бардыгына ошол көпүрөдөн өтүү буюрулат. Ошол күндө бардык пайгамбарлар: "Эй, Раббим, амандык бер!" - деп жалбарышат. Бейишке бара тургандар көпүрөдөн оңой өтүшөт. Алардын кээ бири чагылгандай, кээ бири желдей ылдам жана кээ бири чапкан аттай тез өтөт. Сырат көпүрөсү кылдан ичке, кылычтан өткүр. Бул дүйнөдө Исламды кармануу да ушуга окшош. Исламды толук кармануууга аракет кылуу – Сырат көпүрөсүнөн өтүү сыякту. Бул жерде напси менен күрөшүп, анын азгыруусуна берилбей, ошол кыйынчылыктарга сабыр кылгандар

сыраттан оңой жана жеңил өтүшөт. Ислам динин туура карманбай, напсине баш ийгендер Сыраттан кыйынчылыктар менен өтүшөт. Ошондуктан, Аллаху таала Исламдын билдирген туура жолун **“сырат-и мустаким”** деп атаган. Аталыштардын бири-бирине окшоштугу Ислам жолун кармануу Сырат көпүрөсүнөн өтүү сыяктуу экендигин көрсөтөт. Тозокко бара тургандар Сыраттан өтө албай, Тозокко түшүшөт.

Пайгамбарыбыз Мухаммед Мустафа саллаллаху алейхи васалламга таандык **“Кавсар”** деген көл бар. Чоңдугу бир айлык жолдой. Суусу сүттөй аппак, даамы керемет. Тегерегиндеги чынылардын саны жылдыздардын санынан көп болот. Андан бир жолу ичкен адам Тозокто болсо да кайра суусабайт.

Шапаат хак. Тообо кылбай кайтыш болгон мусулмандардын чоң-кичине күнөөлөрүнүн кечирилүүсү үчүн пайгамбарлар, олуялар, салих кишилер, периштелер жана Аллаху таала тарабындан уруксат берилген башка кулдары да шапаат кылышат жана шапааттары кабыл кылынат.

Бейиш жана Тозок азыр да бар. Бейиш жети кат асмандын үстүндө. Тозок болсо бардык болмуштун астында. Сегиз Бейиш, жети Тозок бар. Бейиш жерден, күн жана асмандан да чоң. Ал эми Тозок күндөн да чоң.

Ишенүүгө тийиштүү алты нерсенин алтынчысы - тагдырга, жамандык менен жакшылыктын Аллаху тааладан экендигине ишенүү. Адамдарга келе турган жакшылык жана жамандык, пайда жана зыяндын баары Жараткандын жазуусу менен жүзөгө ашат. Аллаху тааланын бир нерсенин болуусун эзелтеден каалоосу **“тагдыр”** деп аталат. Тагдырдын, башкача айтканда, болуусу каалаган нерсенин бар болуусу **“каза”** деп аталат. Тагдыр менен каза сөздөрү бири-биринин ордуна колдонула берет.

Бардык жандуулардын, өсүмдүктөрдүн, жансыз нерселердин, катуу, суюк, газ түрүндө бардык нерсенин, асмандагы объекттердин, молекуланын, атомдордун, электрондордун, электромагниттик толкундардын козголуусу, химиялык жана физикалык кубулуштар, ядро реакциялары, энергиялык алмашуулар, физикалык кыймылдар, пенделердин жакшы жана жаман иштери, дүйнө жана акыретте жасаган иштеринен жоопко тартылуулары – бардыгы

Аллаху тааланын илиминде эзелтеден бар эле. Аллах эзелтеден чексиз акырына чейин бар боло турган заттарды, алардын сыпаттарын, кыймыл-аракеттерди, кубулуштарды эзелдеги илимине ылайык жаратууда. Адамдардын жакшы-жаман, эрктүү-эрксиз бардык иштерин, мусулман болууларын, капыр болууларын Аллаху таала жаратат. Жаратуучу, бар кылуучу тек гана Ал. Себептердин таасири менен жүзөгө аша турган бардык тиричилик Анын жаратуусу менен болот. Бардык нерсени бир себеп менен жаратууда.

Мисалы, от күйгүзөт. Бирок, күйүүнү жараткан - Аллаху таала. Оттун күйгүзүү менен эч кандай тийешеси жок. Ал эми, Аллаху тааланын адаты (белгилеген мыйзамы) боюнча бир нерсеге от тиймейинче күйүүнү жаратпайт. От тутануу температурасына чейин ысытуудан башка эч нерсе кылбайт. Органикалык заттардын курамындагы көмүртекти, суутекти, кислородду бириктирип, электрондорду алмаштыра турган от эмес. Акыйкатты көрүүгө кудурети жана илими жетпегендер буларды от аткарат деп ойлойт. Күйгүзүүчү, күйүү реакциясын жүзөгө ашыруучу от эмес. Кислород да эмес. Ысыктык да эмес, электрондордун аралашуусу да эмес. Күйгүзгөн - бир гана Аллаху таала. Ал булардын бардыгын күйүүнүн себептери кылып жараткан. Илими жок адам “от күйгүзөт” деп эсептейт. Илим илгерилеген сайын себеп деп эсептелген нерселердин аркы жагында башка канча деген себептердин бар экендиги аныкталууда, илимдердин сырын билген, акыйкатты толук көргөн пайгамбарлар жана алардын жолундагы илим дарыясынан ичип канган Ислам аалымдары азыркы кезде көпчүлүктүн күйгүзүүчү, бар кылуучу же болбосо жаратуучу деп ойлогон нерселердин алсыз, бир фактор, себептер экенин; чыныгы Жаратуучунун Аллаху таала экенин айтышууда. Күйгүзө турган – Аллаху таала. Ал отсуз деле күйгүзө алат. От менен күйгүзүү – адаты. Күйүүсүн каалабаса, от ичинде да күйбөйт. Ибрахим алейхиссаламды от ичинде да күйгүзгөн жок. Аны өтө жакшы көргөндүктөн адатын бузду. Аллаху таала кааласа, бардык нерсени себепсиз, адатсыз да жаратмак.Отсуз күйгүзөр эле, тамаксыз тойгузар эле. Ал эми, пенделерине жакшылык кылып, бардык нерсени бир себеп менен байланыштырды. Белгилүү бир нерселерди белгилүү бир куралдар менен эрежелер менен жаратууну каалады. Иштерди, жумуштарды себептер менен ороду. Ушинтип кудуретин себептердин артына жашырды. Анын бир нерсени жаратуусун каалаган адам

ошол нерсенин себебине жармашып, тилегине жетет. Мисалы, чыракты жаккысы келген адам ширенкени колдонот. Зайтун майын алгысы келген адам сыгуу куралын колдонот. Башы ооруган адам даары ичет, Бейишке кирүүнү каалаган адам Исламга моюн сунат, өзүн пистолет менен аткан, уу ичкен адам өлөт, тердеп туруп суу ичкен адам ооруйт, күнөөгө батып куфур кылып ыйманынан айрылган адам Тозокко кетет. Ким кандай себепке жармашса, ошол себеп аркылуу натыйжага ээ болот. Мусулман аалымдарынын китептерин окуган адам Исламды үйрөнүп, сүйүп, мусулманчылыкты кабыл кылат. Динсиздердин арасында чоңойгон, алардын сөздөрүн тыңдаган адам динден алыс болот. Динде сабатсыздардын көпчүлүгү ыймансыз болот. Адам кайсыл багыттын унаасына түшсө, ошол багытка карай кетет.

Аллаху таала өз иштерин эрежелер менен, себептер менен жаратпаганда, эч ким эч кимге муктаж болмок эмес. Ар ким керек болгон нерсесин Аллахтан сурап, эч бир чара көрмөк эмес. Андай кезде адамдар арасында башчы, кызматкер, жумушчу, өнөрпоз, шакирт, устаз сыяктуу адамдар арасындагы мамилелер жоюлуп, дүйнө жана акыреттин тартиби бузулмак. Сулуу менен көрксүз, жакшы менен жаман, күнөөсүз менен күнөөкөр арасында айырмачылык калмак эле.

Ислам мусулмандардан Пайгамбарыбыздын (саллаллаху алейхи васаллам) ишенгени жана көрсөткөнү сыяктуу ыйман келтирүүнү каалайт. Пайгамбарыбыз бир гана ыйманды билдирген. Сахабалардын бардыгы Анын билдиргенине ылайык ишенген, ишенимде айырмачылыктары болгон эмес. Пайгамбарыбыз алейхиссалам кайтыш болгондон кийин адамдар Ислам динин сахабалардан угуп, сурап үйрөнүштү. Бардыгы бирдей ыйманды үйрөттү. Алардын Пайгамбарыбыздан жеткизген бул ыйманы **ахли сүннөт акыйдасы** деп аталды. Сахабалар радыйаллаху анхум бул ыйман илимдерине өз ойлорун, философтордун сөздөрүн, жеке каалоолорун, саясий көз караштарын жана ушул сыяктуу башка нерселерди аралаштырган эмес.

Сахабалар бардык нерседе кемел даражада болгон Аллаху тааланын кемчиликтен узак көрүү, Анын билдиргендерине каршы чыкпай кабыл кылып ишенүү, муташабих (мааниси ачык болбогон) аяттардын тавилине берилбөө... сыяктуу касиеттери менен ыйман-

дарын Пайгамбарыбыздан үйрөнгөндөй сакташкан. Исламдагы ыйман негиздерин сураган адамдарга таза, анык жана негизги калыбында үйрөтүп, насаат кылышкан.

Сахабалардын Расулуллахтан жеткизген бул насаатты ошол калыбында, эч нерсе кошпой жана алып салбай кабылдап, ишенген, алардын жолунда болгондор **ахли сүннөт вал жамаат тобу,** ал эми туура жана акыйкат Ислам жолунан тайгандар **бидат топтор** (адашкан, бузулган топтор) деп аталат.

Сахабалардын бардыгы мужтахид болгон. Алар диний билимдерди түздөн-түз Расулуллахтан алышкан. Аны түздөн-түз көрүүнүн, сухбатына катышуунун аркасынан пайда болгон руханий кемелдикке, жогору даражаларга жетишти. Нипсилери мутмаинна (тарбияланган) болуп, ар бири ыкылас, адеп жана илимде сахабалардан болбогон аалым жана олуялар жете албаган даражаларга жетишти. Ар биринин туура жолдун жылдыздары экендиги хадиси шарифтерде билдирилди. Баарынын ыйманы, акыйдасы бир болгон. Алар аяттарда жана хадистерде билдирилбеген маселелер боюнча ижтихад кылып, өкүмдөр чыгарышты. Ар бири амалда жеке мазхаб ээси болушкан. Көбүнүн ижтихаддарынан чыгарган өкүмдөрү бири-бирине окшочу. Ижтихаддары жыйналып, китепке жазылбагандыктан мазхабдары убакыт өтүп унутулуп кеткен. Ошондуктан дагы азыркы убакытта сахабалардын туш келген бирөөсүнүн мазхабына багынуу мүмкүн эмес.

Исламды сахабалардан үйрөнгөн табиин (экинчи урпак) жана табииндерден үйрөнгөн таба-и табиндерден (үчүнчү урпак) дагы диний илимдерде көтөрүлүп, мутлак мужтахиддик даражасына жеткен улуу имамдар жетилип чыккан. Булар дагы амалда мазхаб ээлери болушкан. Ар биринин ижтихаддарынан пайда болгон өкүмдөр ошол аалымдын мазхабы деп аталган. Бул аалымдардын да көпчүлүгүнүн мазхабы китепке жазылбагандыктан унутулду. Бир гана төрт имамдын ижтихаддары шакирттери тарабынан китептерге жазылып, сакталып калды жана мусулмандардын арасында жайылды. Жер бетиндеги бардык мусулмандарга туура жолду көрсөтүүчү жана Ислам динин өзгөрүүдөн, бузулуудан сактап калган ошол төрт имамдын биринчиси Имам Азам Абу Ханифа, экинчиси Имам Малик бин Анас, үчүнчүсү Имам Мухаммед бин Идрис Шафии, төртүнчүсү Ахмед бин Ханбал (рахматуллахи таала алейхим ажмаин).

Ахли сүннөт акыйдасында болгон ошол төрт имамдан Имам Азамдын жолу Ханафи мазхабы, Имам Маликтин жолу Малики мазхабы, Имам Шафиинин жолу Шафии мазхабы, Имам Ахмед бин Ханбалдын жолу Ханбали мазхабы деп аталган. Азыркы тапта бир мусулмандын Аллаху тааланын ыраазычылыгына ылайык иш жана ибадат кыла алуусу жалгыз ушул төрт мазхабдын бирине багынуу аркылуу гана жүзөгө ашат.

## Ибадаттар

Биринчиси – шарттарына жана фарздарына ылайык күндө беш ирет, убагы киргенде намаз окуу. Намаздарды фарздарына, важибдерине жана сүннөттөрүнө амал кылып, көңүлдү Аллахга берип, убактысын чыгарып албай окуу керек. Курани каримде намаз **"Салаат"** деп аталган. Салаат сөзү сөздүктө адамдын дуба кылуусу, периштелердин истигфар кылуусу, Аллаху тааланын мээримдүүлүк, ырайымдуулук кылуусу дегенди билдирет. Исламда салат дегени – илмихал китептеринде көрсөтүлгөндөй, белгилүү кыймыл-аракеттерди жасоо жана белгилүү нерселерди окуу дегенди билдирет. Намаз окуу ифтитах такбири менен башталат. Атап айтканда, эркек кишилер колдорун кулактарына көтөрүп, киндик астына түшүрүп жатканда "Аллаху акбар" деп айтат. Акыркы отурушта башты оң жана солго буруп, салам берүү менен аякталат.

Экинчиси – мал-мүлкүнүн зекетин берүү. Зекеттин мааниси тазалык, мактоо жана жакшы, сонун абалга жетүү дегенди билдирет. Исламда зекет деген сөз – өзүнө кажет болгон нерселерден артып калган жана нисаб деген белгилүү бир өлчөмдө зекет мүлкү бар болгон адамдын мүлкүнүн белгилүү бир бөлүгүн Курани каримде сыпаттары көрсөтүлгөн мусулмандарга берүү дегенди билдирет. Зекет сегиз түрлүү адамга берилет. Төрт мазхабда дагы төрт түрлүү зекет мүлкү бар. Алтын жана күмүштүн зекети, соода мүлкүнүн зекети, жылдын жарымынан көбүндө жайытта болгон төрт буттуу малдардын зекети жана жерде өскөн нерсенин зекети. Бул төртүнчү зекет "ушур" деп аталат. Жерден түшүм алынган замат ушур берилет. Калган үч зекет нисаб өлчөмүнө жеткенден кийин бир жыл өтүп берилет.

Үчүнчүсү – рамазан айында күн сайын орозо кармоо. Орозо кармоо "савм" деп аталат. Савм сөздүктө бир нерсени бир нерседен

коргоо дегенди билдирет. Исламда шарттарын орундап, рамазан айында күн сайын үч нерседен оозун коргоо дегенди билдирет. Бул үч нерсе – жеш, ичүү жана жыныстык жакындык. Рамазан айы көктө хилалды (жаңы айды) көрүү менен башталат. Календар менен алдын ала эсептөө аркылуу башталбайт.

Төртүнчүсү – алы жеткен адамдын өмүрүндө бир жолу ажыга баруусу. Жол коопсуз жана дени сак болуп, Мекке-и мукаррама шаарына барып келгенге чейин артында калган балдарынын күн көрүшү үчүн жете турган мүлкүнөн артып калган акча менен ошол жерге барып келе алган адамдын өмүрүндө бир жолу ихрам менен Кааба Муаззаманы таваф кылуусу жана Арафат аянтында турушу – фарз болуп саналат.

Бешинчиси – Аллаху тааланын динин таратууга аракет кылуу, б.а., жихад кылуу. Жихадга даярдануу – ибадат.

**Мунакахат:** Үйлөнүү, ажырашуу, нафака... сыяктуу бөлүмдөрү бар.

**Муамалат:** Соода-сатык, жалдоо, чарбачылык, пайыз, мурас.... сыяктуу бөлүмдөрдөн турат.

**Укубат:** Жазалар. Бешке бөлүнөт. Кысас, уурулук, зина, кафз, мутад болуунун жазалары.

## Ахлак

Ислам дини жакшы мүнөздүү, жакшы ахлактуу болууну, напсини жаман кылыктардан тазалоону, көркөм мүнөздүү болууну, ар тараптан ар-намыстуу болууну буйрук кылат. Бул илимдер менен жолдорду үйрөтүүчү илим **тасаввуф** деп аталат.

Ден-соолукка тийиштүү илимди медицина илими үйрөтө турган болсо, жүрөктүн, рухтун жаман мүнөздөрдөн арылуусун тасаввуф илими үйрөтөт. Жүрөк (көңүл) ооруларын белгилери болуп эсептелген жаман иштерден алыс кылып, Аллах ыраазычылыгы үчүн жакшы иштер менен ибадаттар кылууну камсыз кылат.

Ислам дини алгач илим үйрөнүүнү, анан үйрөнгөндөрүнө ылайык амал менен ибадаттын жасалуусун жана булардын баарын Ал-

лах ыраазычылыгы үчүн жасоо керектигин, кыскача илим, амал жана ыкыласты буйрук кылат. Адамдын руханий көтөрүлүүсү, дүнүйө жана акырет бактылуулугуна жетүүсү бир учактын учушуна окшотулса, ыйман менен ибадат анын денеси, жана мотору сыяктуу болот. Тасаввуф жолунда илгерилөө дагы мунун энергия булагы, б.а., бензини. Максатка жетүү үчүн учак керек болот. Так-тап айтканда ыйман менен ибадатка кол жеткизилет. Кыймылдай баштоо үчүн б.а., учуу үчүн дагы кубат б.а., тасаввуф жолунда илгерилөө керек.

Тасаввуфтун эки максаты бар. Биринчиси – ыймандын жүрөктө орун алуусу жана күмөндүү нерселердин таасирине берилбөөгө жетүү. Акыл менен, далилдер менен күчөтүлгөн ыйман мындай мыкты болбойт. Аллаху таала Курани каримде “Раад” сүрөсүнүн 28-чи аятында мындай деген: **“Жүрөктөргө ыймандын сиңүүсү, орун алуусу бир гана зикир аркылуу болот.”** Зикир ар бир иште жана арбир кыймыл аракетте Аллаху тааланы эске алуу дегенди билдирет.

Тасаввуфтун экинчи максаты – фикх илимдери менен билдирилген ибадаттарды чын жүрөктөн каалап аткарууга жана напси аммарадан (тарбияланбаган напсиден) пайда болгон жалкоолуктарды, кыйынчылыктарды кетирүүгө кол жеткизүү. Ибадаттарды оңой, чын жүрөктөн аткаруу жана күнөө иштерден жийиркенип, алыс болуу бир гана тасаввуф илимин үйрөнүп, ушул жолдо илгерилөө аркылуу жүзөгө ашат. Тасаввуфтун максаты ар ким биле бербеген нерселерди көрүү, кайыптан кабар берүү, нурлар, рухтар жана таң калаарлык түштөрдү көрүү эмес. Тасаввуф аркылуу кол жеткизиле турган марифаттарга, илимге жана халдарга жетүү үчүн алгач ыйманды түзөтүү, Исламдын буйруктары менен тыюуларын үйрөнүп, ушуларга ылайык амал, ибадат кылуу керек. Ансыз деле, бул үчөөнү аткармайынча жүрөктүн тазалануусу, жаман мүнөздөрдөн арылуусу, напсинин тарбиялануусу мүмкүн эмес.

## Мухаммед алейхиссаламга баш ийүү

Мухаммед алейхиссаламга моюн сунуу – анын жүргөн жолу менен жүрүү деген сөз. Анын жолу – Курани карим көрсөткөн жол болуп саналат. Бул жол **Ислам дини** деп аталат. Ага баш ийүү үчүн

алгач ыйман келтирүү керек, мусулмандыкты жакшылап үйрөнүү керек. Кийин парздарды орундап, харамдардан сактануу керек. Андан кийин сүннөттөрдү орундап, макрухтардан сактануу керек. Ушулардан кийин мубах нерселерден да ага баш ийүүгө аракет кылуу керек.

Ыйман келтирүү - бул сүйүктүү Пайгамбарыбызды ээрчип, түбөлүк бакыттын босогосун аттап ичкери кирүү деген сөз. Аллаху таала аны бүткүл адамзатын түбөлүк бакытка чакыруу үчүн жиберген жана «Саба» сүрөсүнүн 28-аяти каримасында: **«Эй, сүйүктүү Пайгамбарым! Сени дүнүйөгө бардык адамдарга түбөлүк бакытты сүйүнчүлөө жана ошол бакыт жолун көрсөтүү үчүн жиберемин»,** - деген.

Мисалы, ага баш ийген бир адамдын күндүз бир мезгил уктоосу ага баш ийбей бир нече түндү ибадат менен өткөрүүдөн канчалаган эсе кадырлуу болот. Анткени, «кайлула» кылуу, б.а., түштөн мурда бираз жатуу – Расулуллахтын адаты болчу. Мисалы, анын дини буюргандыктан Айт күнү орозо кармабоо жана жеп-ичүү динге моюн сунбай жылдар бою кармалган орозолордон кадырлуу. Анын дининин буйругу менен кедейге берилген зекет – өз каалоосу менен тоодой алтын садага берүүдөн артык.

Бир күнү Хазрети Омар (радыйаллаху анх) багымдат намазын жамаат менен окугандан кийин жамаатты карап, жамааттан бир кишини көзгө учурата албагандан кийин ал адамдын кайда экендигин сурады. Сахабалар: «Ал түнү бою таңга чейин ибадат кылат. Эми уктап калган чыгар», - дешти. «Аттиң, түнү бою уктап, багымдат намазын жамаат менен окуганы жакшыраак болор эле», - деди.

Исламга баш ийбестен кыйынчылык тартып, напсилери менен күрөшкөн адамдар напсилери кордошсо да Исламга шай кылбагандыктан анын кадыры жок. Эгер бул иштерине акы алтын болгондо дүнүйөдө бир канча табыштан башка нерсеге кол жеткизе алышпайт. Болбосо бул бир нече табыштын бедели болгонундай дүнүйөнүн өзүнүн куну менен бедели жок. Булар мисалы жөнөкөй жумуш кылган жумушчуларга окшойт, бардык адамдардан көп иш кылышат жана чарчашат, бирок, айлыктары кылган жумуштарына татыбайт, өтө аз. Исламга багынгандар болсо асыл таштар менен баалуу алмаздан менен алектенген зергерлер сыяктуу. Алардын

жумушу аз, табышы көп. Кээде бир сааттык жумуштары жүз миңдеген жылдын табышын курайт. Мунун себеби мында: Исламга шай кылынган амалды Аллаху таала кабыл кылат, ыраазы болот, өтө жактырат.

Муну китебинин бир нече жеринде билдирген. Мисалы, «Имран» сүрөсүнүн 31-чи аятында: **«Эй сүйүктүү Пайгамбарым! Аларга айт, эгер Аллаху тааланы жакшы көрсөңөр жана Аллаху тааланын да силерди жакшы көрүүсүн кааласаңар мага баш ийгиле. Аллаху таала мага баш ийгендерди жакшы көрөт», -** делген.

Мухаммед алейхиссаламга баш ийүү – Исламдын өкүмдөрүн жактырып, кубана-кубана орундоо жана анын буйруктарын жана Исламдын кадырлаган баалуу нерселерин, аалымдарын, салихтерин жогору деп билип, урматтоо жана анын динин таратууга аракет кылуу деген сөз. Динине баш ийгиси келбегендерди, жактырбагандарды, маани бербегендерди төмөн санoo деген сөз.

Исламга ылайык болбогон нерселердин эч бирин Аллаху таала жактырбайт. Жактырылбаган нерсеге сооп берилеби? Тескерисинче, жазага себеп болот.

Эки дүнүйөнүн бактысына жетүү – бир гана эки дүйнөнүн мырзасы болгон Мухаммед алейхиссаламга баш ийүүгө байланыштуу. Ага баш ийүү үчүн ыйман келтирүү жана Ислам өкүмдөрүн үйрөнүп, туура орундоо керек.

Акыретте Тозоктон кутулуу бир гана Мухаммед алейхиссаламга баш ийгендерге насип болот. Дүнүйөдө кылынган бардык жакшылыктар, бардык ачылыштар, бардык абал менен илимдер Расулуллахтын (саллаллаху алейхи ва саллам) жолунда болуу шарты менен гана акыретте пайдасы тийет. Аллаху тааланын пайгамбарына баш ийбегендердин кылган бардык жакшылыктары дүнүйөдө калат жана акыретинин кыйроосуна себеп болот. Б.а., жакшылык сыяктуу көрүнгөн алдамчы закымдан башка нерсе болбойт.

Мухаммед алейхиссаламга толук жана кемчиликсиз баш ийүү үчүн аны толук жана кемчиликсиз жакшы көрүү керек. Толук жана жетилген сүйүүнүн белгиси – анын душмандарынан оолак болуу жана аны жактырбагандарды жакшы көрбөө. Ашыктар сүйүктүүлөрү үчүн эсин жоготуп, буйруктарынан бир кадам да чы-

гышпайт. Башка багыттагылар менен бир жерде боло албайт. Эки карама-каршы нерсенин сүйүүсү бир жүрөктө боло албайт.

Бул дүнүйөнүн жакшылыктары өткүнчү жана алдамчы. Бүгүн колдо бар нерсе эртең башкалардын колунда болот. Акыретте колго келе тургандар болсо чексиз жана ал табылгалар ушул дүйнөдө жыйналат. Бир нече күндүк өмүрдү эгер дүнүйө менен акыреттин эң кадырлуу адамы болгон Мухаммед алейхиссаламга баш ийүү менен өткөрсөк түбөлүк бакыт жана кутулуудан үмүт күтүлөт. Ага баш иймейинче кылынган бардык жакшылык, кайрымдуулук ушул дүнүйөдө калат, акыретте эч нерсе колго тийбейт.

Ага баш ийүүнүн кымындай бөлүгү бардык дүнүйө ниматтары менен акырет бакыттарынан канчалаган эсе артык. Адамзаттын өзгөчөлүгү менен абырою ага баш ийүүсүндө. Расулуллахка баш ийүү үчүн мусулмандардын ахли сүннөттүн төрт мазхабынын биринде болуулары негизги шарт. Пайгамбарыбызга ыйман келтирип, алып келген нерселерин тастыктоо, аны жакшы көрүп моюн сунуу, насыяттарын кабыл кылуу, ага урмат көрсөтүү парз болуп эсептелет. Бул маселе боюнча Аллаху таала: **«Андай болсо Аллаху таалага жана анын умми набиси болгон Расулуна ыйман келтиргиле, ага баш ийгиле, ошондо туура жолду тапкан болосуңар».** («Араф» сүрөсү, 158).

**«Ким Аллаху таалага жана Анын пайгамбарына ыйман келтирбесе, акыйкатында** (билсин), **биз ал капырлар үчүн катуу от даярдадык»,** - деп буюрган.

Расулуллах алейхиссалам да мындай деген: **«Аллаху тааладан башка илах жок экенине күбөлүк кылып, мага жана менин алып келгендериме ыйман келтиргенге чейин адамдар менен** (капырлар менен) **согушуу мага буюрулду. Алар буларды кылган кезде мусулмандык акысынын жазасы** (тышында), **мал-мүлктөрү менен жандарын менден куткарат.** (Ичтериндеги жашыруун жагдайлардын) **эсебин Аллаху таала көрөт».**

**«Мага ким баш ийсе Аллаху таалага баш ийген болот. Ким мага каршы чыкса, Аллаху таалага каршы чыккан болот. Менин буйругума баш ийген адам мага баш ийип, ал эми буйругума каршы чыккан адам мага каршы чыккан болот».**

**«Мага моюн сунган жана мен алып келген нерселерге моюн сунган адамдын абалы менен мага каршы чыгып, мен алып**

**келген нерселерди жокко чыгарган адамдын абалы мынабул адамга окшойт:** (ал адам) **бир адам үй салдырган,** (адамдарга сыяпат катары) **сонун, ар түрдүү тамактарды даярдаган, адамдарды тамакка чакырууга бирөөнү милдеттендирген. Тамакка чакырууну кабылдаган адам үйгө кирет жана даярдалган даамдардан каалаганынча жейт. Чакыруусун кабылдабаган адам болсо үйгө кире албайт жана даярдалган тамактардан жей албайт. Үй** – (Расулуллахтын дааватын кабылдаган такыбаалар үчүн даярдалган) **Жаннат.** (Аллаху таалага жана Анын ниматтары менен толгон Жаннатка) **чакырган адам – Мухаммед** (алейхиссалам). **Ким Мухаммедге (алейхиссалам) каршы чыкса Аллаху таалага каршы чыккан болуп саналат. Мухаммед** (алейхиссалам), **өзүн кабылдаган, тастыктаган момундар жана өзүн жокко чыгарган капырлар кылып адамдардын арасын ажыратуучу».**

**«Менин сүннөтүмө жана менден кийин Хулафа-и рашидиндин** (төрт халифанын) **сүннөтүнө жабышкыла. Ага болгон күчүңөр менен жана дыкат жармашкыла.** (Динде, Курани каримде, ижмаи умматта жана кыясы фукахада болбой) **кийин чыгарылган нерселерден качкыла. Анткени,** (динде) **кийин чыгарылган нерсе – бидат болуп саналат. Ар бир бидат – адашуу болуп саналат.**

Анас бин Маликтин (радыйаллаху анх) Расулуллахка баш ийүү тууралуу жеткирген бир хадиси шарифинде Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам) мындай деп буюрган: **«Ким менин сүннөтүмдү орундаса** (аны менен амал кылуу аркылуу жайса), **мени тааныткан болот** (менин кадырымды арттырган, буйругумду орундаган болуп саналат). **Мени ушундайча кубанткан адам Жаннатта мени менен бирге».**

Пайгамбарыбыз Билал бин Хариске (радыйаллаху анх) мындай деген: **«Бир адам Исламда сүннети хасана** (жакшы бир адат чыгарса) **жасаса анын сообуна жана аны кылгандардын соопторуна жетет. Бир адам Исламда суннати сайиа** (жаман бир адат) **жолун ачса анын күнөөсү жана аны жасагандардын күнөөлөрү ага берилет».**

Омар бин Абдулазиз (рахметуллахи алейх) мындай деген: «Расулуллах жакшы жол салды. Андан кийин халифалары жолдорду ачты. Расулуллахтын сүннөтү менен жана андан кийинки халифа-

ларынын сүннөттөрү менен амал кылуу – Аллаху тааланын китебине ылайык амал кылуу болуп саналат. Аллаху таалага жана Пайгамбарыбызга баш ийүү – Аллаху тааланын динин күчтөндүрүү. Исламды бузууга жана өзгөртүүгө эч кимдин акысы жок. Сүннөткө каршы чыккан адамдардын сөздөрү менен амал кылуу жаиз эмес.

Пайгамбарыбыздын жана сахабаларынын сүннөттөрүнө баш ийгендер – туура жолду тапкандар. Булардан кимиси көмөк сураган болсо көмөккө жетти. Кимде ким сүннөткө каршы чыгып, анын менен амал кылбаса мусулмандар жүргөн жолдон башка жолго түшкөн болуп саналат. Аллаху таала ал адамга жаман иштерди жасатып, Жаханнамга таштайт. Жаханнам – эң жаман жер».

Пайгамбарыбыздын жана сахабаларынын сүннөттөрү менен жүргүсү келген адамдын алардын жолун тикеден тике өздөрүн көрүп үйрөнгөн Имам Азамга жана Имам Азамды көргөн калган үч мазхаб имамдарына (рахметуллахи таала алейхим ажмаин) баш ийүүсү керек.

Ахмед бин Ханбал (рахметуллахи алейх) айтат: «Бир күнү бир жыйында болгон элем. Алар чечинип сууга түшүштү. Мен: «Ким Аллаху таала жана акырет күнүнө ыйман келтирсе мончого (аврат жерлерин жаппай) кирбесин» деген хадиси шарифке баш ийип, чечинбедим. Ошол түнү түшүмдө бир адам: «Эй, Ахмед! Сага сүйүнчү! Анткени, Аллаху таала сени Расулуллахтын сүннөтүнө баш ийгениң үчүн кечирди. Сени имам кылды. Адамдар сага баш ийишет», - деди. «Сиз кимсиз?» - деп сураганымда: «Жабраилмин», - деп жооп берди».

Адам ар бир ишинде Расулуллахка (саллаллаху алейхи ва саллам) баш ийбесе мусулман боло албайт. Аны өз жанынан артык жакшы көрбөсө ыйманы толук болбойт. Ал – бардык адамдардын жана жиндердин пайгамбары.

Ар кылымда өмүр сүргөн бардык элдердин ага баш ийүүлөрү – важиб. Ар мусулмандын анын динине жардамдашуусу, анын мүнөзүндөй мүнөзгө ээ болуусу, анын мубарек ысымын көп айтуусу, ысымын айтканда жана укканда урмат кылып салават айтуусу, мубарек дидарын көрүүгө ашык болуусу, алып келген Курани карим менен динин жакшы көрүп, урматтоосу керек.

# ХРОНОЛОГИЯ

571 Мухаммед алейхиссаламдын дүнүйөгө келүүсү (12-рабиул-аввал – 20-апрель 571).
Сүт энеси Халима ханымга берилүүсү.

**574 Сүт энеси тарабынан Меккеге алып келинип, энеси Амина ханымга тапшырылуусу.**

575 Энесинин кайтыш болуусу
Чоң атасы Абдулмутталибге берилүүсү.

**577 Чоң атасы Абдулмутталибдин кайтыш болуусу жана абасы Абу Талибге аманат кылынуусу.**

578 Атасынын бир тууганы Абу Талиб менен Сирияга сапары жана Бусрада динбашы Бахиранын анын соңку пайгамбар экендигин түшүнүүсү.

**583 Атасынын бир тууганы Абу Талиб менен Сирияга сапары жана Бусрада динбашы Бахиранын анын соңку пайгамбар экендигин түшүнүүсү.**

588 Абасы Зубайр менен Йеменге баруусу.

**595 Хазрети Хадичанын соода кербенин башкарып Шамга баруусу.**

596 Хазрети Хадича менен үйлөнүүсү.

**606 Кааба-и шарифтин оңдоо иштеринде Хажар-и Асвадды ордуна койуу.**

610 Хира үңкүрүндө алгачкы вахийдин келүүсү.

**613 Үч жыл бою жашыруун түрдө динге чакыргандан кийин Сафа чокусуна чыгып ачык түрдө Исламга чакырууну баштоосу.**

615 Мусулмандардын Хабашстанга хижрат кылуулары.

**616 Хазрети Хамзанын мусулман болуусу.**
**Хазрети Омардын мусулман болуусу.**

**619** Хазрети Хадича менен Абу Талибдин кайтыш болуусу**.**

620 **Миражга чыгуусу.**
**Биринчи Акаба анты.**

**621** Экинчи Акаба анты**.**

622 **Меккеден Мединага хижрат**.

**623** Бадр согушу жана жеңиши.
Кыбыланын Масжиди Аксадан Кааба-и Муаззамага алмаштырылуусу.
Мечиттин алдына кедейлерди баш калкалатуу үчүн «Суффанын» жасалуусу.
Хазрети Айша менен үйлөнүүсү.

**624** **Кызы Хазрети Рукаййанын кайтыш болуусу.**
**Хазрети Фатима менен Хазрети Алинин үйлөнүүсү.**

625 Ухуд согушу.
Хазрети Хамзанын шейит болуусу.
Хазрети Хасандын төрөлүшү. (Рамазан айында)
Хазрети Хусейндин төрөлүшү. (Шабан айында)
Хазрети Омардын кызы Хазрети Хафсага үйлөнүүсү.

**627** **Хандек согушу.**

628 Худайбийа келишими.
Падышалар менен бийлөөчүлөргө Исламга чакыруу каттарынын жиберилүүсү.
Хайбардын алынуусу.

**629** **Мута согушу жана жеңиши.**

630 Меккенин алынуусу.
Кызы Хазрети Зейнептин кайтыш болуусу.
Баласы Хазрети Ибрахимдин дүнүйөгө келүүсү.
Баласы Хазрети Ибрахимдин кайтыш болуусу.

**632** **Вада (коштошуу) хутбасы менен жүз миңден ашуун сахабаларына кайрылуусу.**
**Жаннат-ул Баки мазарын зыярат кылуусу.**
**Кайтыш болуусу. (8-июнь, Шейшемби)**

## Колдонулган адабияттар


- **Курани карим**
- **Тафсири Мазхари** – Санауллахи Панипути
- **Тафсири Куртуби** – Имам Куртуби
- **Тафсири Байдави** – Кады Байдави
- **Тафсири Кабир** – Фахруддин Рази
- **Тафсири Хасин** – Алауддин Багдади
- **Рухул Байан** – Исмаил Хаккы Бурсави
- **Сахих Бухари** – Имам Бухари
- **Сахих Муслим** – Имам Муслим
- **Сунани Тирмизи** – Имам Тирмизи
- **Муватта** – Имам Малик
- **Муснад** – Имам Ахмед бин Ханбал
- **Ал-Мужамуссагир** – Имам Табарани
- **Ал-Мусаннаф** – Имам Абдурраззак
- **Ал-Мусаннаф** – Имам инб Аби Шайба
- **Сиратун-Наби** – Ахмед бин Зайни Дахлан
- **Ас-Сийарул-Кабир** – Имам Мухаммед
- **Шархус-Сийарул-кабир** – Имам Сарахси
- **Шифаи Шариф** – Имам Тирмизи
- **Далаилун-Нубувва** – Мавлана Абдуррахман Жами
- **Меарижун-Нубувва котормосу** – Алтыпармак Мухаммед Эфенди
- **Кисаси Анбиа** – Ахмед Жавдат Паша
- **Мирати Каинат** – Нишанжызада Мухаммед Эфенди
- **Мавлиди Шариф (Василатун-нажат)** – Сулейман Челеби
- **Исбатул-Нубувва** – Имам Раббани
- **Мактубати Имам Раббани** – Имам Раббани
- **Мактубати Масумийа** – Мухаммед Масум Фаруки
- **Итикаднама** – Мавлана Халиди Багдади
- **Ихйа-у улумид-дин** – Имам Газали
- **Кимйа-и Саадат** – Имам Газали
- **Ат-Табакатул-Кубра** – Абдулваххаб Шарани
- **Тарихул-Ислам** – Имам Захаби